ымдасып кететіндігі», «ұғымды, қысқа, аз сөзге көп мағына сыйғызғыш; өрнекті, дәлшіл, күйлі, таза һәм анық» [1, 123] тілі Жүсіпбек шығармашылығына да әсер етуі заңды еді. Жүсіпбек Абай өлеңінің табиғатын талдай отырып, қазақтың өлеңқұмар мінезінен нәр алатын жаңа әдебиеттің бағытын да сыналап көрсеткендігін байқаймыз. «Қазақтың сүйегіне біткен ақындық» қазақ прозасының болмысына, жанрлық табиғатына, ұлттық дәстүрден бастау алатын көркем тіл мен астарлы ойдың өзгеше пішінмен түрленген көркем дүниесіне арқау болды. Қазақ баласына тән өлең сөзге әуестік, жас күннен қысса, өлеңдерді көп оқу мен Абай сөзімен сусындап өсу, әрі алғашқы өлеңінің «Қазақ» газетінің бетінде жарық көруі, жазушының өз сөзімен айтқанда, «қалам ұстауына үлкен себеп болған» [2, 379].

Арада бірнеше жыл өтіп, әдебиет беті заман талабына сай белгілі бір бағытқа ойыса бастаған тұста, Жүсіпбек әдебиеттің нағыз әдебиет болып қалуына негіз болар шарттарды тағы да қайталап, қазақтың ақын-жазушысын пікір майданына шақырып, қазақ әдебиетінің озық дәстүрлі әдебиет болуын көздеген ойынан танбайды. 1927 жылы жазылған жазушының «Көркем әдебиет туралы» атты мақаласында «...Шын жүректен, табиғатынан қайнап шықпаған сөзде жан болмайды... Бүгінгі төңкеріс туғызған жазушыларымызда еңбекші таптың дүние тынысын, жан дүниесін, тілеген арманын өнер моншағының көзінен өткізіп көрсетерлік күшті қалам әзір білінбейді» [1, 252] деген өкініш білдіреді. Жазушы назары жүректі қозғар табиғилық пен жан дүние сырына үңіле білер шеберлікте. Шын өнердің, Ж.Аймауытов пікірінше, мінез түзететіндік (ахлақ), тереңнен толғайтындық (пәлсапа), сыншылдық (критика), суретшілдік (художественность), жүректің мұң-зарын, сырын тапқыштық, (лирика), ащы тілділік, ызалықпен күлетіндік (сатира) қырлары болуға тиіс. Бұл жазушының Абай өнерінен шығарған тұжырымдары болатын.

Төңкерісшіл әдебиеттің өкілдері «қазақ әдебиеті өзінен-өзі үлгі алатын дәуірге жеткен жоқ» деген күдікпен жүргенде, С.Сәдуақасов «қазақ әдебиеті өткеннен де, қазіргі халінен де үлгі-тәжірибе алады. Өзінен-өзі үлгі алатын дәуірге әбден жетті. Тегінде өзінен-өзі үлгі ала алмайтын әдебиет болуға тиіс емес. Өткенді ұмытып, өткеннің бәрін мансұқ қылып тастағанда жаңа қайдан өспекші» [3, 252] деп тұжырып, Абайдан қазақ ақындары, ең алдымен, шеберлікті үйренуі керек дейді. Заманының озық ойлы қаламгер азаматтарының пікірінің тоқайласар тұсы Абай өнерінің қазақ әдебиетіне асыл үлгі болатындығы. Абай өлеңінің «тереңнен толғайтын, суретшіл, жүректің мұң-зарын, сырын тапқыштық, ащы тілділік» сипаттары сол бұлақтан нәр алған жазушы қаламына да әсер етіп, проза жанрының көркемдік мүмкіндігінің көкжиегін кеңейткеніне Ж.Аймауытов шығармашылығы дәлел.

1927 жылы С.Сәдуақасов қазақтың атақты үш жазушысының (М.Әуезов, Ж.Аймауытов, Б.Майлин) бірнеше әңгімесін орыс тіліне аударып, «Молодой Казахстан» атты жинақ құрастырып, оған алғысөз жазады. Құрастырушы қазақтың талантты жазушыларына қысқа да тұжырымды баға береді. «Жүсіпбек-прозамен де жазатын ақын. Ақындық рух Ж.Аймауытовтың өзіне тән стилінен байқалады. Оның шығармалары қарапайым прозадан гөрі өлеңмен жазылған прозаны көбірек еске түсіреді» [3, 344] дейді. Бұл пікір Ж.Аймауытов шығармашылығына өз кезінде берілген алғашқы әділ бағаның бірі болатын. Кеңестік саясаттың ызғарлы жылдарында жабық жатқан Аймауытов прозасы арада біршама уақыт өтіп, көркем талап пен талғам күшейіп, прозаның озық үлгілері туған жаңа заманда да өзгеше бітім, ақын қаламынан туған қара сөздің үздік үлгісі ретінде қабылданған даралығынан айнымады. 20-шы жылдардан басталып, кейінгі жылдарда жалғасын тапқан зерттеулердің негізгі түйіні Ж.Аймауытов прозасының қалыпты прозадан бөлек, ақындық қуаттан бастау алатын, метафораға құрылған, қазақтың көркем тілінің көкжиегін сөздік қор тұрғысынан ғана емес, оқырманға эмоциялық, экспрессиялық терең әсер беретін әуезді, күйлі шығарма деген пікірге келіп саятын.

Көркемдік қатынас категориясы тұрғысынан қарағанда орта мен автор, автор мен шығарма, шығарма мен оқырман арасындағы табиғи байланыс кері әсер арқылы бір-біріне ықпал етіп отыратын күштер екендігі белгілі. Ақынның қалыптасуы мен шеберлігінің шыңдалуы оның өзіне ғана емес, ортасына да байланысты екендігін ескерсек, Жүсіпбек прозасының даралығының сыры халық дәстүрінің табиғатын меңгерген шеберлігінен көрінеді. Белгілі ғалым А.Ісімақованың пікіріне сүйенер болсақ, қазақ прозасы бүгінгі әдеби процеспен де, фольклорлық мұрамен де тарихи-әдеби байланыста болады. Қазақ прозасының жанрлық жүйесінің өзіндік ерекшелігін тану үшін жүйелер (фольклор мен әдебиет) арасындағы байланысқа, яғни фольклорлық жүйенің әдеби туынды жанрына әсерінен туған жаңа көркемдік қырларға мән берген жөн. [4, 136]. Табиғи байланыстың үзілуі тұтас көркемдік жүйенің бұзылуына әкеліп тірейді. Осы тұрғыдан келгенде, ауыз әдебиетіне тән көркем қасиеттердің жазушы шығармаларынан көрініс беруі, жаңғыруы, жаңаша түрленуі заңды да, табиғи құбылыс болып шықпақ. Бұл құбылысқа жазушының қаны мен жанына сіңген асыл қазынаның

табиғи жолмен жаңғыруы деп қараған жөн секілді. А.Ісімақова қазақ прозасы мен поэзиясының тектік бірлігін, қазақтың асыл поэзиясының негізінде қалыптасқан прозадағы лиризмнің көрінісін табиғи құбылыс ретінде қарастыра отырып, оның көркем тәсіл ретінде негізделуіне толғау жанрының тікелей қатысы бар екендігін айтады. Толғау жанрының ерекшелігі, ғалымның пікірінше, автор бейнесінің әрі эпикалық, әрі лирикалық тұрғыдан көрінуіне мүмкіндік беретін синтетикалық қасиетінде. [4, 143-144]. Ж.Аймауытов прозасындағы лиризм табиғатының бір қыры халықтың көркем мұрасын жастайынан жан азығына айналдырған, жазушының ақын болмысынан туындайтын ерекшелікте.

Жастайынан қазақтың өлеңді ортасында өсіп, қанына тегінен дарып, ортасымен бекіген ақындықтан, жанталаса соққан ақындық жүректен туған көркем дүние Жүсіпбек Аймауытовтың шығармашылық ғұмырбаянын өзгеше талдап, жаңаша бағалауға ықпал етпек. Бала жастан өмірден көргені мен түйгенін өлеңге айналдыруға бейім боп өскен ақынжанды жазушының тұтас шығармашылығының ақынға тән әсершіл, байқампаз, өмір шындығын дөп басатын реалистік сипаты жайында айтылған пікір баршылық. Белгілі жүсіпбектанушы ғалым Р.Тұрысбеков

«...Тегінде Ж.Аймауытовтың көркемдік әлемінен сыр тартқанда, ең алдымен өмір, уақыт шындығын тамыршыдай тап басып көрсететінін, осы өзгешелік кейіпкер психологиясы арқылы да айқын ашылатынын айту ләзім» дейді. Біздің мақсатымыз- Ж.Аймауытов прозасындағы реализмнен бастау алатын лиризмнің ерекшелігін саралау.

Қоғам ұсынған жаңалық пен оның нәтижесін қорытуға жүйріктік, әрі прозасына тән эмоционалды, экспрессивті сарын да өз бастауын ақын жаратылысынан алса керек. Жүсіпбек өз шығармашылығына қатысты азаматтық та, ақындық да ұстанымын «Мағжанның ақындығы» мақаласында айқындап берді. Жүсіпбектің сыншылық пікіріне сүйенсек, әлеуметтің ілгері қозғалысы да, қатарынан кейін қалғаны да ақынға артығырақ батады, ақын жүрегін көбірек толқытады. Әлеуметтің мұң-зары дегенде ақын салқынқандылық таныта талмайды. Өзгеден өмірді анық танып, жете білгендіктен, басқа жаннан ертерек қам жейді, күйінеді, жаны ауырады. Ақынның бұл мінезден өзгелік танытуы мүмкін емес. Жүсіпбек те өзі сөз етіп отырған ақын қауымының белді өкілдерінің бірі. Қаламгер шығармашылығы қоғамның дауылды, тартысты, ұлтының тағдыры сынға түскен заманға тұс келді. Өмірлік дүниетаным-табиғи болмыстан туып, заманның талабымен, өмірлік тәжірибемен қырланып жетілетін, әрі көркем шығармашылықта көрініс бермей қоймайтын құбылыс. Шығармашыл тұлға көзқарасы поэтикалық дүниетаным арқылы көрініс береді. Жазушының белгілі әңгімесінде «елес» бейнесінде көрінген жазушы рухының тілімен айтсақ, жазушы мен ақын- заманның айнасы. Жаңа заман әдебиеті ескі әдебиеттен нәр алып, шын өмірді, деректі өмірді жазуға тиіс. «Елес» айтқан ой Ж.Аймауытовтың шығармашылық жолының негізгі ұстанымына айналды. Жүсіпбек шығармашылығын тұтас зерттей қарастырғанда көрінетін ерекшелік-заман шындығының шеберлікпен көркем шындыққа айналуы. Жүсіпбектің қара сөзге саз, әуез дарытып, жан жүйе мен сезім суретін шеберлікпен бейнелеу қасиеті оның прозалық туындыларынан ғана емес, оқшау сөздерінен, аудармаларынан, мақалаларынан, драмалық шығармаларынан да көрінеді. Жүсіпбек шығармашылығында шағын көлемді, лирикалық пафоспен, өлеңге бергісіз қара сөзбен жазылған (Мағжанның «Домбыра», «Балапан қанат қақты», Қошкенің «Тұтқынның ойы» «Қазақ әйелдері» секілді шығармаларына жақын) туындылар да бар. С.Қирабаев Аймауытов шығармашылығына тән лиризмнің төркіні жайында: «Жүсіпбек- табиғаты ақын адам. Ол өлең жазушы есебінде ғана емес, бар сөз байлығымен, ойлау жүйесімен, тілінің бейнелілігімен, ырғақты, тапқыр ұйқасымен барлық өзі жазған жанрда ақын. Бұрын біз ақ өлең үлгісін өзгелерден іздеуші едік, енді оның төркіні Жүсіпбекте жатқанын көріп отырмыз» [5, 65]. Ғалымның пікірімен келісе отырып, біз алдымен Жүсіпбектің аудармалары мен оқшау сөздеріндегі, лирикалық уақ әңгімелердегі көркемдік сипатты тексеруді жөн көріп отырмыз. Жүсіпбек «Өз жайымнан мағлұмат» атты анкетаға жауабында өзіне ұнайтын бірнеше жазушыны атайды. Олардың қатарында Мопассан, Мольер, Гюго, Джек Лондон, Шекспир, Гоголь, Пушкин, Горький, Беркович т.б. бар. Көркем аударманың сәтті шығуы үшін ең маңызды шарттардың бірі түпнұсқа авторы мен аудармашының жан әлемінің үйлесіп, тұтас көркемдік алаңын құруында болса керек. Үйлесімнің астарында шеберлік жолындағы, көзқарастағы ортақтық, көңіл ауанындағы жақындық, көркемдік ізденістегі орайластық пен шеберлікті ұштауға түрткі болар талантты тани білетін жітілік жататыны белгілі. Жүсіпбек аудармаларының сәтті шығуының себебі шеберліктің үлгісі болатын, оқырманды бей-жай қалдырмайтын, өзі де ерекше әсерленген озық шығармаларды ғана аударуды мақсат тұтқан ұстанымына байланысты деп ойлаймыз. Көркем аударма өз алдына оқшау тұрған сала емес, жазушының көркемдік жолындағы ізденісінің шыңдалуына себепші тұтас көркем әлемнің маңызды бір бөлшегі.

М.Горькийдің «Сұңқар жыры» туындысын Мағжан да, Жүсіпбек те аударғаны белгілі. Мағжан аудармасындағы «Сұңқар жыры» 1923 жылы, Жүсіпбектің қаламынан шыққан «Өлең сұңқарға» 1924 жылы жарық көрді. Екі қаламгердің де аталмыш аудармаға ден қоюында Горький туындысының өзгеше бітімі мен терең ой, асқақ сезімге құрылған ерекшелігі жатыр деп ойлаймыз. Заманның шындығы аллегориямен, ақынның қуатты тілімен жырланады. Жыр соңындағы автор толғауы шығарманың идеялық мазмұнын, оның лирико-романтикалық қуатын күшейте түседі. «...Ерлердің көзсіз ерлігін, мадақтап біздер жырлаймыз! Ерлердің көзсіз ерлігі, даналығы тұрмыстай. Есіл ерім, ақ сұңқар! Алысып жүріп жауыңмен қаны ақты сел болып... Ерлердің көзсіз ерлігін өлеңдетіп жырлаймыз!» [6, 214-215]. Мағжан мен Жүсіпбек аудармасының пафосында өзгешелік бар. Жүсіпбек аударманың ішкі қуаты мен ырғағын, сезім күшін, жырға тән ағынды экспрессияны сақтап аударуды мақсат еткен. Горькийдің сұңқар жырын аударуда Жүсіпбектің ақынжанды, лирикалық стихияға жақын табиғаты бой көрсетеді. Бұл-жазушының жан қалауымен жасалған, әрі жазушының шеберлік сырын тануға септігі мол дүние екендігін дәлелдейтін құбылыс.

Жүсіпбек аудармаларынан байқалған тағы бір ерекшелік-жазушының әйел табиғатына қатысты көркем дүниелерді арнайы аударуы. Конрад Берковичтің «Өрбикесі», Рабиндранат Тагордың «Балжаны», «Пәренжі (Перде) ертегісіндегі» ханша мен «Қатындар» ертегісіндегі әйелдің аяр әрекетін аудару арқылы Жүсіпбек адам психологиясының күрделі табиғатын, әйел образы арқылы өмірдің қатпарлы шындығын тануға тырысады. Оның үстіне Жүсіпбек аудармаларының басым көпшілігі («Өрбике» әңгімесінен өзгесі) «Ақбілек», «Күнікейдің жазығы» шығармаларынан бұрын баспа бетін көргенін ескерсек, жазушы шеберлікпен қолданған психологиялық тәсілдің күшеюіне аталмыш аудармалардың әсері болғанына күдік келтірмейміз.

Көркем аудармашылық-жазушылықты ұштайтын, шеберлікті шыңдайтын, ойға ой қосып, көркемдік көкжиегін кеңейтетін сала. Оның жеке қаламгер қызметіне ғана емес, ұлт әдебиетінің де қалыптасып, дамуына әсері мол.

Жүсіпбек прозасына тән реализмнің өзіндік ерекшелігі бар. Жазушы реализмінің прозадағы алғашқы көлемді көркем үлгісіне баланатын «Қартқожа» романының кей тұстарында автор шығарманың эпикалық сарынын лирикалық толғанысқа салып, оқырман сезіміне от тастап, желпінтіп алатын тәсіл қолданады. Профессор Қ.Ергөбек «Қартқожаны» роман-новелла деп бағалай отырып, шығарманың табиғаты жайында: «Қимылға құрылған, характер ашарлық тіл. Әдеттегідей, динамикалы баяндау» [7, 184] бар дейді романда. Бұл стильдік белгі тек «Қартқожа» романынан ғана көрініп қоймай, басқа шығармаларының табиғатына да әсер етіп, Жүсіпбек прозасының даралығын байқауға негіз болып отыр. Жазушы сөздің әсер туғызғыш, адам жанына серпіліс берер күшін игерген білгір ретінде, кейіпкер, оқиға психологиясын ашуда экспрессиялы-динамикалық тәсіл арқылы психологиялық күйдің қимыл мен әрекетке құрылған көркем жүйесін түзеді.

Кейіпкердің жан әлеміндегі өзгерісті, қуаныш пен көңіл сілкінісін суреттеген кезде автор кейіпкермен бірігіп, біртұтас образға айналады. Бірыңғай авторлық баяндаудан тұратын романның орта тұсында Жүсіпбектің көтеріңкі көңіл мен шалқыған сезімді суреттеудегі тіл шеберлігі еріксіз жарқ ете түседі. Жалпы, Жүсіпбек жазушы ретінде, көңілі қалаған, жанына жақын, сезіміне әсер берер жайларды ерекше шабытпен, ақындық пафоспен желпіне суреттейді. Қартқожаның елге қайтып келе жатқан тұсын баяндайтын «Жолда» бөліміндегі қуанышты сезімге бөленген кейіпкердің психологиясы дәл сондай қуатты экспрессиямен ашылады. «Поезға міндік-ауылға келдік! Шіркіннің жүрісі дүлдүл емес пе? Ойын-күлкі, қызық, думан, өлең, айқай, ән, басқан сайын тау, орман, өзен, көпір, пароход. Қала, қала, қала...»[8,100]. Авторлық толғауға құрылған «Туған жер» бөлімі – романның ең бір шұрайлы тұсы. Автор мен оқырман арасындағы нәзік байланысқа себепші болар астарлы диалог- Жүсіпбек прозасына тән лиризмді ашатын сәтті тәсіл. «Туған жердің қадірін туғалы түзге шықпаған елдегі адам қайдан білсін? Туған жердің қадірін алыс жерге ұзатқан, ұзатқанына әлде талай жыл өткен қыз білмесе, кім білсін?.. Ыстық қой, шіркін, туған жер! Туған жерге жеткенше, қайтіп дәтің шыдайды? Кім сағынбас өз қағын? Кім сүймесін өз жерін?..» [8,102]. Автор оқырманын ертіп, кейіпкерінің алдынан шығуды ұйғарып, өзі сусындаған қазақ фольклорындағы «әлқиссаның» прозадағы үлгісін жасайды. Жүсіпбек прозасындағы реализмнің қуаты-автор толғанысынан туған сыршыл, жүректі қозғар, сезім диалектикасына негізделген лиризмде. Романтизмнің қашан да лирикалық табиғатқа жақын келетіндігін, әйтсе де, лирикалық әуенділік шығарманың романтикалық сипатына ғана дәлел болып қоймайтындығын, оның әрі романтикалық, әрі реалистік негіздерде өмір сүретіндігін айтады лиризм теоретигі С.А.Липин.

Жүсіпбек прозасындағы лиризмнің бір қыры «ақындық проза» табиғатынан туатын «қара сөзбен жазылған өлең» (стихотворения в прозе) жанрынан да көрінеді. Әлемдік әдебиетте, оның ішінде орыс

әдебиетінде де поэзия мен прозаның бір-біріне әсерінен туатын табиғи ауыс-түйістер негізінде жаңа жанрлық үлгілердің пайда болу мысалының мол болғанын ескерсек, ол жанрлық-құрылымдық ізденістердің өткен ғасырдың 20-шы жылдары қазақ әдебиетінде де көрініс бергенін байқаймыз. Мағжанның «Балапан қанат қақты», «Домбыра», Қошкенің «Тұтқынның ойы», «Ерлік-жүректе», «Қазақ әйелдері», С.Сәдуақасовтың «Өртең», Жүсіпбектің «Жапырақтар» шығармасы лирикалық әуезі басым, оқырманын толғанысқа салып, автор әлеміне жақындататын ырғақты ой мен сезімге құрылған, поэтикалық элементтері мол қара сөз үлгілеріне дәлел болады.

Орыс әдебиетінің классик жазушысы И.С.Тургенев өмір бойы өлең жазуды тоқтатпаған, идеялық-жанрлық ізденіс жолындағы тәжірибелерін үздіксіз жүргізген талантты қаламгер. Тургенев өмірінің соңына таман «қара сөзбен жазылған өлең» («стихотворния в прозе») жанрында көп еңбектеніп, оның орыс әдебиетіндегі үздік шеберлерінің біріне айналды. Тургеневтің аталған жанрдағы шығармаларына өз кезінде «ақын жанының үні» деген баға да берілді. «Өлеңдегі» терең лиризм, эмоциялық баяндау, әрі көлемнің шағындығы оны лирикалық поэзия табиғатына жақындатты. Эмоциялық қуат, нысанаға алынған нақты бір сезім ағынының суреті жанрдың эпикалық қуатын әлсіреткенімен, есесіне оның бойындағы прозалық ырғақты күшейтті. Прозалық ырғақ шығарманың өн бойына біртұтас тыныс дарытты. Нәтижесінде, жанрдың эмоциялық-лирикалық мазмұнын қалыптастырушы ретінде прозалық ырғақ «қара сөзбен жазылған өлең» атты жанрлық синтездің тууына себепші болды. Бұл жанрдың қазақ әдебиетінде көрініс беруі еліктеп, үйрену негізінде туған дүние емес, керісінше ақын болмысты табиғаттан туған құбылыс екендігін байқаймыз.

Жүсіпбектің «Жапырақтар», «Жарасымды сүгіреттер», «Далада Наурыз» атты шығармалары «қара сөзбен жазылған өлең» жанрына жақын келеді. «Жапырақтар»-аллегорияға құрылған лирико-философиялық шығарма. Жазушы өмірдің тұспалданған жанды суретін метафора тәсілімен ашады. Метафора – дәстүрлі сөз мағынасының ұқсастық шарты негізінде жаңа көркем мағынаға ие болуы. Романтизм теориясында өмірдің метафоралану тәсілі жиі қолданылатындығы, әрі оның ақын тілінде «жанданып» кететін қасиеті жайында айтады атақты поэзия теоретигі Жирмунский. Табиғаттың құпия сырына үңілген сайын ол жанды дүниеге айнала береді. Метафора-өмір шындығын поэтикалық тұрғыдан тануға ұмтылыстың белгісі. Осы тұрғыдан келгенде Жүсіпбектің «Жапырақтар» шығармасы өмірлік шындықтың метафорасы болып шықпақ.

Автор-кейіпкердің оқырманды «үнсіз диалогқа» шақырған сұраулары, авторлық толғаныстың әсерін арттыратын көркем тәсілдер, шығарманың өн бойындағы эмоциялық-лирикалық ырғақ, философиялық ой бәрі қосылып, «Жапырақтар» шығармасының лирикалық қуатын күшейтіп тұр. Аталмыш жанрдағы Жүсіпбек ізденісі «прозамен жазатын ақын» деген С.Сәдуақасов пікірінің дәлдігіне мысал болмақ Лирикалық сазы басым миниатюраның эмоциялық әсерін күшейтіп тұрған тәсіл-автордың арнайы сұрау тастай отырып, оқырманды өз ойын бөлісетін «көрінбейтін» кейіпкерге айналдыруы. «Жапырақта» жан жоқ деп ойлайсыз ба? Оларда да жан бар... Жапырақсыз жаз бола ма? Жаз болмай, ел мәз бола ма?..» деп келетін автор толғанысы оқырман ойына да сәуле түсіріп, оны да өз әлеміне қарай біртабан жақындата түседі. Жапырақтар «өмірінің» жанды кейіпке енген бейнесі көз алдыңызға табиғат суретін ғана емес, өмірдің көркем образын да әкеліп, шығарма романтикасын күшейтеді. «...Қобдидай құнтиған аппақ қана үйлердің арасы алшақ-алшақ. Көшелер кең, ауыл маңы, көше бойы төселген бейне жасыл барқыт, ай жарық. Жұлдызды аспанды уыз қымыздың майда, ақшыл көбігіндей буалдыр, шарбы бұлттар перделеп тұр... Болар-болмас өкпек желдің лебі бар. Жапырақтар ай сәулесіне танадай жалтырап, жыбыр-жыбыр, жырт-жырт етіп ақырын ғана сыбдырлайды. Сыбдырламайды-ау, сыбырлайды, ол сыбырда өзінше сыр барға ұсайды...» [9, 145] деген үзіндіде өлең сөзге бергісіз лирикалық леп бар. Одан әрі жазушы жапырақтарды жанды дүниеге айналдыру үшін оның сыртқы кейпінен мінез әлеміне үңіледі. «Көбелектің қанатындай желбіреп, жыбыр-жыбыр, жырт-жырт етіп сыбдырлайды», «ағаштың өре басындағы, желдің өтіндегі жапырақтар ұрандасып үн қосқандай, кейде зуылдап, судырлайды. Кейде жалпылдап, қалбалақтап, ішін тартқандай болады... Ең төменгі бұтақтарға көз салсаң, жапырақтары арба астындағы шыбын қаққан бұзаудың құлағы тәрізденіп әрең-әрең, анда-санда бір селбеңдеп, қыбырлаған болады... Ағаштың ық жағындағы жапырақтар желге тұяғын да серіппейді, құлақтарын салпитып, салбыратып,қалғып тұрған іспетті... желпілде, жалпылда, суылда, дуылда, жасыл жапырақтар» [9,145-146] дейді автор. Жазушы «жапырақ-ағаштың өкпесі», «жапырақ - ағаштың құлағы», «жапырақсыз ағаш-қу түбір», «бар үмітің-жапырақта» деп келетін метафорлық тұжырымдары арқылы шығарманың сезімді ғана емес, ой қозғар қуатын күшейтеді. Автор «жапырақ» метафорасы арқылы адам мен оның тіршілігінің көркем бейнесін жасайды. Көркем метафора философиялық толғамға жетелейді

**Әдебиеттер**

1. Аймауытов Ж. Көркем әдебиетті саралау/Бес томдық шығармалар жинағы. -Алматы, Ғылым, 1999. 5 том. – 204-207бб.
2. Аймауытов Ж. Анкетаға жауап/Бес арыс. Естеліктер, эсселер және зерттеу мақалалар. -Алматы, Жалын, 1992. 376-381бб.
3. Сәдуақасов С. Предисловие к сборнику рассказов «Молодой Казахстан» / Екі томдық шығармалар жинағы.–Алматы, Алаш, 2003.1 том. 251-263бб.
4. Ісімақова А. Ахмет Байтұрсынұлы и М. Бахтин. Общность теоретических мыслей / Асыл сөздің теориясы. –Алматы, Таңбалы баспасы, 2009. -376б.
5. Қирабаев С. Әдебиеттің ақтаңдақ беттері. –Алматы, Білім, 2003.
6. Аймауытов Ж. Өлең сұңқарға /Бес томдық шығармалар жинағы. –Алматы, Ғылым, 1999. 3 том. – 204-207бб.
7. Ергөбек Қ. Арыстар мен ағыстар. 3- кітап. -Алматы: Өркениет. 2003
8. Аймауытов Ж. Шығармалар. - Алматы: Жазушы. 1989, 558б.
9. Аймауытов Ж. Жапырақтар /Бес томдық шығармалар жинағы. –Алматы, Ғылым, 1999. 2 том.

Göndərilib: 17.12.2020 Qəbul edilib: 18.12.2020

DOI: 10.36719/2663-4619/61/74-77

**Инна Алимовна Хатипова**
Академия музыки, театра и изобразительных искусств
hatipovainna@yahoo.com

# ФОРТЕПИАННОЕ ТВОРЧЕСТВО КОМПОЗИТОРОВ РЕСПУБЛИКИ МОЛДОВА: ЖАНРОВЫЕ И ЛАДОТОНАЛЬНЫЕ СВЯЗИ С МУЗЫКАЛЬНЫМ ФОЛЬКЛОРОМ

***Ключевые слова:*** *композиторы Республики Молдова, фортепианная музыка, кантиленный характер, виртуозный характер, жанры молдавского музыкального фольклора, лады народной музыки*

## Piano works by composers from the Republic of Moldova: genre and modal-tonal relationships with musical folklore

**Summary**

In the article, the author analyzes some piano pieces written by the composers of the Republic of Moldova from the standpoint of determining how genre peculiarities and musical language elements of Moldavian folk songs and folk dances are reflected in them. In this light, an analysis of miniatures by Gh.Neaga, A.Starcea, C.Rusnac, and other Moldavian composers, which are a part of pedagogical repertoire in the country's musical education institutions, is performed. The purpose of this article is to elucidate various forms of manifestation of national groundedness in the creations of Moldavian composers, the ways in which these forms evolved, and to characterize the evolution of the composers' attitude towards the folk base of musical material. An examination of folk elements in the musical language of autochthonous piano pieces allows one to elucidate the national specificities of piano music by the composers of the Republic of Moldova, its originality and artistic uniqueness. The author shows conclusively that a familiarity with folk primary sources and a skillful modeling of their elements assists in creating a correct treatment of the piece performed.

***Key words:*** *Moldavian composers, piano music, cantilena character, virtuoso character, Moldavian folk music genres, folk modes*

Одно из ведущих мест в музыкальной культуре Республики Молдова занимает фортепианное искусство, представленное концертным исполнительством, педагогической деятельностью и композиторским творчеством. Главенствующая же роль фортепиано в системе музыкального образования, концертной практики и композиторских поисков обусловлена универсальностью рояля как инструмента. В данной статье внимание привлечено к произведениям молдавских композиторов, написанных для фортепиано и предназначенных для использования в учебном процессе.

Отличительной чертой большинства таких фортепианных сочинений является опора на жанровые признаки молдавского музыкального фольклора, а также использование ладоинтонационных и ритмических элементов музыкального языка народного творчества. При этом среди фольклорных жанровых типов, к которым предпочтительно обращаются отечественные композиторы, главная роль принадлежит двум контрастным: сфера лирики воплощается средствами дойны, баллады и плача (бочета), стихия моторики и коллективного начала — разными видами молдавского танцевального фольклора. При этом лирико-эпические черты (дойна, баллада, бочет) оказываются свойственны кантиленным сочинениям молдавских творцов, а танцевальное начало органично воплощается в виртуозных произведениях. Подтвердим сказанное примерами.

Специфика многих кантиленных фортепианных произведений молдавских авторов кроется в их формообразовании, в тех его особенностях, которые, по мнению известного молдавского фольклориста П.Стоянова, свойственны молдавской дойне, обладающей определенным интонационным своеобразием (Стоянов, 1975, Стоянов, 1980). Одно из коренных свойств дойны – «царицы» молдавского лирического фольклора» (Мироненко, 2000: 22) – отражается в ее приверженности к импровизационности формообразования, что проявляется в господстве «…принципа многократного, не регламентированного жёсткими нормами повторения единиц музыкальной формы (мотива, фразы, куплета). Раскованность фольклорного интонирования весьма органично обнаруживает себя также в свободном варьировании, /…/ где отражается богатая игра индивидуальных оттенков основного образа» (Бирюков, 1984: 138). Характерные дойнообразные интонации встречаются в «Прелюдии» *a-moll* В.Ротару, «Прелюдии» К.Руснака, «Воспоминании» А.Люксенбурга, «Сказке» и «Дойне» Г.Няги и др.

Особенно часто к образному миру и к средствам выразительности дойны обращались В.Ротару и Г.Няга. Не случайно музыковед З.Столяр, характеризуя творчество Г.Няги, писал: «Мы уже не говорим о тех случаях, когда отдельные пьесы или части циклов самим автором названы дойнами (таковы, к примеру, «Дойна» для фортепиано, вторая часть сюиты для струнного квартета и т.д.), но и там, где тематический материал носит более обобщенный характер, влияние дойнообразных мелодий является очевидным и бесспорным» (Столяр, 1973: 35). Это можно наблюдать, например, во вступлении к третьей части Второй симфонии. Во многих лирических произведениях или отдельных лирических инструментальных темах Г.Няги также можно уловить характерные элементы дойны, что придает творчеству композитора прочную национальную основу, делает стиль его сочинений понятным и легко узнаваемым.

В исполнительской работе над сочинениями дойнообразного типа необходимо обратить внимание на такие характерные интонационные и ритмические их особенности, как свободный импровизационный стиль игры, колоритная выразительная мелизматика, особая распевность мелодии, обилие нисходящих секундовых попевок, частые повторы одного звука с различными агогическими и динамическими изменениями.

Иногда жанровой основой тематизма кантиленных фортепианных произведений местных авторов является «бочет» (плач). Будучи одним из древнейших жанров молдавского семейного обрядового фольклора, он несет в себе огромный потенциал художественного воздействия. Интонации плача, вздоха, причитаний, стонов находят живой отклик в душе слушателя, ассоциируются с эмоциями страдания, скорби, боли. Такого рода мелодические обороты использованы в «Прелюдии» К.Руснака.

В кульминационном разделе данной пьесы композитор помещает импровизируемую исполнителем каденцию, в которой предоставляет интерпретатору почти полную творческую свободу в соответствии с традициями лэутарского музицирования[20]: на протяжении 10-12 секунд пианист исполняет собственную импровизацию, используя обозначенные автором звуки. В ней необходимо создать тот тип мелодического развертывания, который, по рекомендации самого композитора, «будет имитировать бочет при помощи поочередной передачи звуков из руки в руку» (Коваленко, Левинзон, 1988: 78).

Нередко композиторы прибегают к использованию характерных черт эпического балладного повествования. В этих случаях об основных приметах эпоса, как указывает этномузыковед Э.Флоря, свидетельствуют: «…протяженность, гибкость, плавность и связность звуковысотной линии интонирования, опора в основном на один средний тон. Мелодия, обобщающая выразительные свойства речевой интонации повествовательной речи, заимствует в качестве ведущих признаков плавность и слитность движения в пределах небольшого интервала, поступенность, неторопливость развертывания мелодической линии, выявление ладотональной опоры…» (Флоря, 1989: 30). Данные черты свойственны «Рассказу» З. Ткач, «Прелюдии» А.Стырчи, «Балладе» П.Русу.

«Баллада» («Легенда») для фортепиано П.Русу – это спокойное лирическое сочинение, в котором неторопливо развертывается выразительный, задумчивый и немного печальный рассказ о событиях дней минувших, «старины глубокой». Композитор не обращается к подлинному фольклорному материалу, но искусно воспроизводит колорит и интонационное ощущение молдавского мелоса за счет ненавязчивого использования ладогармонических средств: в контексте свободно трактованного натурального *fis-moll* часто возникают «пустые» квинты и кварты.

Существенной отличительной чертой большинства кантиленных пьес, созданных отечественными авторами, является опора на ладовые средства, типичные для молдавского фольклора. Это проявляется в использовании композиторами фригийской II, лидийской IV, дорийской VI, миксолидийской VII ступеней, ладов с увеличенной секундой. Примерами могут служить «Прелюдия» *As-dur* А.Стырчи, «Колыбельная» Л.Гурова, «Рассказ» З.Ткач, «Прелюдия» *es-moll* и «Дойна» Г.Няги.

Как уже было сказано, музыкальный материал сочинений виртуозного склада в большинстве случаев претворяет жанровую специфику основных разновидностей танцевального народного творчества. В танцевальном движении основных тем пьес «Жок» и «Бессарабка» Шт.Няги, «Токкаты» Г.Няги и «Скерцо» С.Лунгула угадываются черты молдавских танцев типа «бэтута» и «бэтута-хора».

Так, «Жок» Шт.Няги преломляет жанр молдавского танца типа бэтута-хора. Основная тема сочинения излагается в среднем регистре и звучит в верхнем голосе партии левой руки.

[20] Лэутары — молдавские и румынские народные музыканты.

Выдержанный на протяжении первых восьми тактов звук *as*, вероятно, воспроизводит звучание чимпоя[21]. Тему постоянно сопровождает непрерывный поток шестнадцатых в правой руке, в котором угадывается звучание цимбал. Таким образом «композитор средствами фортепиано стремится передать одну из типичных особенностей исполнительского стиля, свойственного молдавским народным оркестрам — тарафам. Заключается она в проведении оживленной мелодической фигуры в сопоставлении с дробящимся выдержанным звуком, подобно тому, как лэутар исполняет мелодическую фразу на фоне открытой струны» (Мирошников, 1973: 10).

Ритмический рисунок аккомпанемента в таких произведениях, как «Рондо» С.Лобеля, «Экспромт» и «Импровизация и токкатина» В.Ротару, «Импровизация» О.Негруцы соответствуют типичным ритмоформулам молдавской сырбы.

Тематический профиль «Рондо» С.Лобеля целиком опирается на имитацию фольклорного интонационного материала. Своим ритмическим рисунком он напоминает виртуозный народный молдавский мужской танец типа сырбы. При этом мелодия ведущей темы ассоциируется со звучанием цимбал, а аккомпанемент в партии правой руки заставляет вспомнить гудение чимпоя.

В ритмических фигурах партии сопровождения «Скерцо» С.Шапиро, «Гайдуцкого танца» Г.Мусти, «Пастушеского танца» П.Русу и «Скерцо» О.Негруцы композиторы используют характерные ритмоформулы трехдольного остропэца.

«Гайдуцкий танец» Г.Мусти ярко воспроизводит природу и характер этого темпераментного танца. Музыкально-тематическое развитие здесь строится на первоначальном мотиве, который на протяжении всего произведения претерпевает различные ритмические, тональные, регистровые и фактурные изменения. Виртуозный характер определяется преобладанием пальцевой моторики. Упругий четкий ритм, своеобразный размашистый, «скрипичный» лэутарский штрих в сочетании с волевыми импульсивными акцентами-притопываниями придают музыке силу и энергию.

В разные исторические периоды трактовка национального компонента фортепианной музыки композиторов Республики Молдова претерпевала изменения.

1930–1950-е гг. связаны с начальным обращением отечественных авторов к основным жанрам фортепианной музыки и претворением в них характерных интонационно-ритмических особенностей молдавского фольклора. В 1960-1970-х гг. композиторы в своих сочинениях нередко уходят от конкретной жанровой лирической образности к сфере обобщенного претворения фольклорности. Авторская позиция ассимилирует и подчиняет себе средства музыкальной выразительности, свойственные народному творчеству. Фольклорная ориентация фортепианной музыки данного периода оказывается реализованной на более глубинном, нежели раньше, уровне. Элементы фольклорного мышления отражаются в интонационном строе мелодики, в метроритмических особенностях, в имитации звучания отдельных народных инструментов и инструментальных ансамблей — тарафов.

В 90-е гг. XX столетия усиливается тенденция индивидуализации художественной идеи в каждом сочинении. Возрастает интерес к глубинным слоям народного музыкального творчества. Таким образом, сочинения, созданные композиторами Республики Молдова, отличает гармоничное сочетание в них традиционного классического формообразования и национального музыкального языка. Исключение составляют лишь сочинения «Контраст» А.Стырчи, «Прелюдия» *cis-moll* С.Лунгула, «Натюрморт с цветами, мелодиями и гармониями» Г.Чобану, в которых композиторы не ставили перед собой цели создания музыки в молдавском национальном духе.

Преломление фольклорного компонента в произведениях для фортепиано отечественных авторов осуществляется многообразно. Иногда композиторы прибегают к *цитированию* подлинных народных мелодий (например, «Frunzi*ş oară, lozioară» в «Экспромте» В.*Ротару). В таких случаях цитируемый фольклорный образец призван конкретизировать образное содержание музыки.

В ряде случаев авторы пользуются приемом *имитирования* наиболее показательных сторон музыкальных жанров национального фольклора. Моделирование метроритмической стороны танцевальных жанровых типов или разновидностей дойны дает возможность композиторам создать музыкально-тематический материал, аналогичный фольклорному. Имитирование народно-жанровых типов является характерным свойством музыки С.Лобеля, С.Шапиро, Г.Няги, В.Ротару, В.Загорского.

Наряду с этим композиторы Республики Молдова обращаются еще к одному виду преобразования фольклорного материала — *ассимилированию* его отдельных черт. Он проявляется преимущественно в ладовой организации музыки, в использовании характерных для молдавского фольклора

[21] Молдавский народный инструмент, разновидность волынки.

ступеневых альтераций: понижении П, VII, повышении IV, VI ступеней лада. Ассимиляция ясно ощущается в произведениях современных композиторов — Г.Чобану, В.Бурли, С.Пысларь.

Исходя из сказанного ясно, что специфика интерпретации фортепианных произведений кантиленного характера, созданных композиторами Республики Молдова, в значительной мере заключается в конкретном выявлении национальной почвенности данных сочинений и в рельефном, выразительном показе соответствующих элементов музыкального языка в области мелодической интонации, лада, гармонических оборотов, народных исполнительских приемов, имитации народного пения и звучания народных инструментов. Соответственно, одной из главных особенностей исполнительской работы над виртуозными сочинениями молдавских авторов является раскрытие их жанрово-танцевальной образной специфики, определение ее характера и роли в индивидуальном облике — музыкальном материале, форме, драматургии, конкретном типе фортепианной техники каждой пьесы.

Выявление импровизационной природы развития мелодического материала, совершенствование навыков рубатной игры, необходимых для исполнения большинства кантиленных сочинений для фортепиано композиторов Республики Молдова, передачи их образной сути, содержательного богатства и художественной красоты приводит к раскрытию творческих способностей студента, развитию образного мышления, исполнительской фантазии, и, следовательно, художественной индивидуальности учащегося. В свою очередь, ясное ощущение фольклорной танцевальной ритмической основы виртуозных пьес может способствовать более быстрому их освоению и, в целом, — успешному музыкально-техническому развитию молодых исполнителей. Тесно связанные с молдавской фольклорной сферой, эти сочинения более доступны для понимания студентам, хорошо знающим и чувствующим фольклорное искусство своего народа.

**Литература**


1. Мироненко Е. Владимир Ротару. Кишинёв: Центральная типография, 2000, 118 с.
2. Бирюков С. Обаяние импровизации (традиции и современная советская музыка) // Музыкальный современник (вып. 5) / ред. В. Задерацкий и др. Москва: Советский композитор, 1984, с. 134–150.
3. Стоянов П. О ритмике дойны (Микропроцессы). Искусство Молдавии. Сборник статей. Кишинев: Штиинца, 1975, с. 97–113.
4. Стоянов, П. Ритмика молдавской дойны. Кишинев: Штиинца, 1980, 176 с.
5. Флоря, Е. Молдавский музыкальный эпос. Кишинев: Штиинца, 1989, 120 с.
6. Коваленко С., Левинзон В. (сост.). Произведения для фортепиано. Кишинев: Литература артистикэ, 1988, 112 с.
7. Мирошников А. Фортепианные произведения молдавских композиторов. Кишинев: Штиинца, 1973, 66 с.
8. Столяр З. Георгий Няга. Кишинев: Картя Молдовеняскэ, 1973, 139 с.


Göndərilib: 20.12.2020 Qəbul edilib: 21.12.2020

DOI: 10.36719/2663-4619/61/78-81

**Ықылас Өскенбайұлы Шахаров**
Қожа Ахмет Ясауи атындағы Халықаралық қазақ-түрік университеті
ykylas.shakharov@ayu.edu.kz

# АХМЕТ ИҮГІНЕКИДІҢ «АҚИҚАТ СЫЙЫ» ДАСТАНЫНЫҢ КӨРКЕМДІК ЕРЕКШЕЛІКТЕРІ

***Кілт сөздер:*** *Орта ғасыр әдебиеті, Хибат-ул-хақайк, дидактикалық сарын, Түркі халықтарының ортақ мұрасы, көркем құбылтулар*

## Artistic features of the work of Ahmed Yugnaki "Gift of Truth"

**Summary**

The article is based on the epos of Akhmet Yugineka “The Gift of Truth”. Ideological and thematic orientation, compositional structure, artistic features are analyzed. The epic “Gift of Truth”, common to all Turkic-speaking peoples, tells about the problems that were urgent for its time, about the high artistic level.
***Key words:*** *Medieval literature, Hibat-ul-Khakaik, didactic sari, common heritage of the Turkic peoples, artistic phenomena*

Орта ғасырдағы түрік халықтарына ортақ классикалық әдебиеттің өкілі Ахмет Жүйнеки (Иүгінеки) XII ғасырдың аяғы мен XIII ғасырдың басында өмір сүрген ақын. Сыр бойы мәдениетінің ошағы Түркістан қаласының маңайындағы Жүйнек деген жерде туып өскен. Қожа Ахмет Иассауидің шәкірті, өз заманының оқымыстысы болған кісі. Толық аты – Әдиб  Ахмет ибн Махмут Жүйнеки. Ахмет Иүгінеки жас шағында араб, парсы тілін игерген, өз кезінің оқыған, білімді адамы саналған. Иүгінекиден бізге жеткен шығармасы «Хақиқаттар хадисі» немесе  «Ақиқат сыйы»[1] (арабша аты- Хибат-ул-хақайк).  Әдиб Ахмет Махмутұлы Иүгінекидің «Хақиқаттар хадисі»-дидактикалық сарында жазылған, түркі тілді халықтар әдебиетінің баға жетпес көркем туындысы. Атақты зерттеуші С.Е.Маловтың көрсетуінше бұл шығарма алғаш рет 1480 жылы Константинопольде басылған. Бұл туралы академик Р.Бердібай «Ғасырлар толғауы» деген еңбегінде «Дастанның бес жүзден астам өлең қатарында насихат, үлгі сипатты әңгімелер қозғалады»[2, 42] десе, А.Қыраубаева «Кітап 456 жол өлеңнен тұрады. Түркі тілін құрметтеп, оны поэзия тіліне айналдыруды мақсат еткен. Түркі ақындарының өлеңді түркі тілінде жазуының өзі өз заманындағы оянушылықтың бір көрінісі еді» [3, 94] дейді. Қайткенменде өлең жолдарының саны әртүрлі болып келуі кітаптың көпнұсқалылығында болса керек.

Ахмет Иүгінекидің өмірі мен ақындық қызметі жайында мәлімет жоққа тән. Әйтсе де ақын дастанында өзі туралы кейбір деректер берген. Сондай-ақ дастанды көшіріп жазушылар шығарманың авторына қатысты мәліметтерді өз тарапынан қосып жазған. Мәселен, «Хибатул-хакайықтың» XY ғасырда көшірілген алғашқы қолжазба нұсқаларының бірінде Ахмет Иүгінеки туралы мынадай өлең жолдары бар:

Ахмет Әдіб-атым, үлгі сөзім,
Қалады мұнда сөзім, кетер өзім,
Күз келер, жаз да кетер, өмір де өтер,
Сонымен жұмылар да екі көзім[1,11]

Бұл өлеңнен біз ақынның шын аты Әдіб Ахмет екенін (Ахмет Иүгінеки-лақап аты), әкесінің есімі Махмұт болғанын аңғарамыз. Болашақ ақын анасынан көзі соқыр болып туған:

Көрмеген туа біте әдиб көзі,
Тұрады он төрт баптан осы сөзі
Жүк болса піл көтермес алтын-күміс,
Соған тең осы аз ғана сөздің өзі.

Сондай-ақ, ақын:

Ей, достым, жаздым кітап түрікшелеп,
Мейлің соқ, мейлің қала ерекшелеп,
Артымда ат қалсын деп жаздым мұны,
Ғажайып таңсық сөзбен ерекшелеп, - [1,27]

Деген жолдарда қай жердегі және қай түркі тайпаларының тілінде жазғандығы туралы атап айтпайды. Ол кездегі түркі халықтары мен түркі тайпалары қазіргі кездегідей сараланып, жіктеліп, әр

түрлі ұлттарға бөлінбеген. Белгілі бір орталықта, мөлшерлі аймақ пен тайпалар одағында қандай ру басым болып, үстемдік етсе, оған бағынышты халықтар көбінесе соның атымен аталып жүре беретін де кездері болған. Дастанның өзі көне түркі тілінде жазылса да, ақын шығармасының атын «Хибатул-хакайық» деп әдейі арабша қойған сияқты. Х.Сүйіншәлиев «Қазақ әдебиетінің қалыптасу кезеңдері» деген еңбегінде «Бұл кітап қазақ тіліне аударылып, әдеби шығарма ретінде 1960 жылдардан бастап, қазақ әдебиетінің тарихына қатыстырыла бастады» - [4, 116.] дегенді айтады.

Ежелгі дәуір әдебиетін зерттеуші Н.Келімбетов «Басқа түркі ескерткіштері сияқты «Ақиқат сыйы» да түркі халықтарының тіл тарихын, әдебиет тарихын, ондағы жанрлар және басқа да ерекшеліктер негізін, мысалы, дидактикалық әдебиет, дүнияуи әдебиет көздерін ашып, олардың тамырын талдау ісінде таптырмайтын құнды мұра болып табылады. Оның қазақ тілі мен әдебиетіне қатысты тарихи маңызы туралы да осыны айтуымыз керек» - [5, 216.] деген болатын. Ахмет Иүгінеки дастанын тіл, әдебиет, тарих және философия ғылымдары тұрғысынан жан-жақты зерттеп, шығарманың ғылымға негізделген мәтінін, сөздігін, транскрипциясын әзірлеп, оны басқа тілдерге аудару жөнінде түрколог-ғалымдар қыруар жұмыстар атқарды.

Ахмет Иүгінекидің аты қазақ арасына да мәлім. Оны Жүйнек маңы өз ақынымыз деп санайды. Кейбір сөздерінен мысалдар келтіріп айтушылар да табылады. Ахмет Иүгінекидің атылмыш шығармасы қазақ тілінде бөлек кітап болып, 1985 жылы ғана шығарылды. «Ақиқат сыйының» текстерін транскрипциялап, сөзбе-сөз (прозалық) аудармасын жасаған Б.Сағындықов. «Алғы сөз» бен «Кіріспесін», поэтикалық аудармасы мен түсініктемелерін жазған Ә.Құрышжанов.

Белгілі ғалым, білікті тіл маманы Б.Сағындықов «һибат-улхакайик»-XII ғасыр ескерткіші»[6] деп аталатын еңбек жазып, көне дәуір жәдігерлігіне тілдік тұрғыдан жан-жақты талдау жасады. Мұнда дастанның транскрипциясы, аудармасы, зерттеу тарихы, ғылыми сипаттамасы, лексика-грамматикалық ерекшеліктері, «түрікше-орысша-қазақша», «арабша-орысша-қазақша», «парсыша-орысша-қазақша» сөздері тұңғыш рет жарияланды. Ғалым XI-XYI ғасырлар арасындағы түркі әдеби жәдігерліктерінің тілі туралы айта келіп, аса құнды тұжырым жасаған: «Дұрысы-әр нәрсені өз атымен атаған орынды. XI-XYI ғасырлар арасындағы халық арасында тараған жазба әдебиеттің кез-келген үлгісін көне түркі әдеби тілінде жазылған деп есептесек, қателеспейміз. Бұдан былай «ана әдеби тіл», «мына әдеби тіл» деп бірнеше әдеби тілге бөлуді тоқтатқанымыз дұрыс. Қай жерде, қай кезеңде пайда болғанына қарай, көне түркі әдеби тілінің оғыз варианты, көне түркі әдеби тілінің қыпшақ варианты, көне түркі әдеби тілінің түрікмен варианты, т.б. деп атаған жөн».

Ә.Құрышжановтың пікіріне қарағанда ескі түркі ескерткіштерінің барынша көп жазылып, мол таралған уақыты XIII-XIYғасыр. IX-XII және XY-XYI ғасырлармен салыстырғанда бұл кезеңде туған шығармалардың саны ауыз толтырып айтарлықтай, «Ақиқат сыйы» IX-XII ғасырлар мен XIII-XIY ғасырлардың аралығын жалғастыратын белгілі бір айқын жол [6, 17].

«Ақиқат сыйы» дастаны дидактикалық сипатта жазылған. Онда өмірдің өзекті мәселелері (тәлім-тәрбие, моральдық нормалар, адамгершілік қасиеттер т.б.) жайында әр алуан ақыл-кеңестер мен гуманистік уағыздамалар келтіріп, өмір туралы ой толғаныстарын автор ортаға салады. Шығарманың әрбір тарауында белгілі бір мәселе жөнінде әңгіме болады, автор оқушысына тиісінше ақыл-кеңес беріп отырады. Бұл дастанның көтерген тақырыбы мен идеялық мазмұны ақын өмір сүрген қоғамдағы моральдық ұғымдар мен мінез құлық нормаларының жиынтығы іспеттес. «Адам қалай өмір сүру керек?» Ақын осы сауалға өзінше жауап іздеп, дидактикалық сарында оқушысына өсиет-уағыз айтады. Мәселен, шығарманың авторы оқушысына: адам адал өмір сүруі тиіс, сараң болмауы керек, жомарт жанды, білімді кісіні қадірлеу қажет, жақсыдан-шарапат, жаманнан кесапат деген сияқты ғибрат айтады. Ескеретін нәрсе «Ақиқат сыйы», 468 жолда айтылғандай, 14 тарауға емес 20 тақырыпқа бөлінеді (басқа ұсақ тақырыптарды қоспағанда), онда, демек, 466 жол өлең бар. Шығарманың соңына басқа кісілердің жазғандары өз алдына 28 жол. Дастанның көлемі әр нұсқада әр түрлі: бірінде аз, бірінде көп. Сонымен бірге тақырыптар мен тараулардың берілу тәртібі де барлық нұсқада бірдей емес.

Біз қарастырған нұсқа бойынша, Ахмет Иүгінекидің «Ақиқат сыйы» кітабы дінге, бір аллаға табынып, Мұхаммед пайғамбарға, оның төрт сахабасына сиынудан басталады. Ақын бұл дастанды Ыспаһсалар деген бекке арнап жазғанын оқушысына ескертеді. Тегінде ақынның өз дастанын арнап отырған адамы сол кездегі көрнекті мемлекет қайраткерлерінің бірі болса керек, дастанда оның образын былай сомдаған:

Қайырым мен адалдығы кіршіксіз,
Мадақтасаң тұрған бойы -тек ерлік.
Мол парасат ақыл-ойдың кеніші,

Жақсылық пен білім ғана төгерлік[6, 89].

Ақынның пікірінше, адам өзінің жақсы ісімен басқаға үлгі болуы керек. Егер бай болсаң, жоқ-жітікке қарас, жыртығын бүтінде. Егер бек болсаң, жай адамға қиянат етпе, қайта оларды қиындықтан құтқаруға күш сал. Саған біреу жамандық істесе, сен оған жақсылықпен жауап бер. Бұл адамшылық нысанасы, бұны ұмытпа! Біреудің жақсы ісін сезсең, оны ардақтай біл, күнәліні кешіре біл! Жауыздықтың тамырына балта шап, оны аластай біл! Қайғы қасіретсіз, тыныш өмір сүре біл! Өзіңе де, өзгеге де жақсылық тіле! Ұятыңнан бір айрылсаң, оны қайырып болмас. Бал бар жерде – ара да бар. Балдан бұрын араның уын татарсың. Дүние-қоңыз, бүгін бар да ертең жоқ. Дүниеден кім өткен жоқ, бай да, батыр да, неше бір даналар да өтті. Олардың тек қана сөзі, қадірлі аттары ғана қалды. Білімді адам біліп іс қылады, біліп істеген іс өкінішсіз болады.

Бұл туындыны түркологтар «поэма» деп атайды. Поэзиялық шығарма болғандықтан, ол өзіне тән белгілі бір өлшемі бар, сол өлшемнің жүйесіне бағынып, тізбекке түскен, өлеңмен жазылған сөз өнерінің өзінше бір түрі болып саналады.

Шығарманың композициялық құрылысына мән беріп қарасақ, бірқатар жері бәйіт үлгісімен жазылған. Орта ғасырдағы классикалық шығыс әдебиетінде (поэзиясында) қолданылған бәйіт екі жолдан тұратын өлең құрылысы, қос тармақ. Ол қай өлең түрінде (қай жанрда) болса да (поэма, дастан, ғазал, қасида т.б.) қолданыла береді. Өзара жұптасқан екі жол өзара ұйқасып та келеді, кейде тіпті ұйқаспай да септесе береді, бірақ бәйіт қалайда белгілі бір аяқталған ойды білдіреді. Мысалы, 131-бәйітте былай деп жазылған:

Тіліңді берік ұста – тісің  сынбасын,
Егер тілің шыға қалса – тісің  сынады[6, 37].

А.Иүгінеки бәйіттерінің екі жолы өзара ұйқасып отырады. Ондай өзара ұйқасып келетін екі жолдық бәйіттер көп емес, небәрі 19, яғни 38 жол.

А.Иүгінеки өлеңдерінің дені төрт жолдық өлең түрінде келеді. Олардың ұйқасуы қара өлең ұйқасы түрінде (а,а,б,а) түрінде келеді. Осы орайда жасалған өлеңдерінің жалпы саны 424 жол (төрт жолдық 106 өлең).

Ахмет Иүгінеки әрбір сөзді ажарлап та, құбылтып та шебер пайдалана білген. Ақын өзі хикаялап отырған құбылыстың ерекше белгілеріне үстеме мағына беріп, көркіне көрік қосып суреттеу үшін теңеу әдісін кеңінен қолданады. Мәселен, автор дастанда көнбес көңілді жомарттық көндірер, жеткізбес мұратқа жомарттық жеткізер. Жамандық келетін жолды жомарттық қияды. Ұрыс жүретін жолды жомарттық бұрады. Ең қиын (қиядағы) мұратқа жомарт ер жетеді. Сақылық (қолы ашықтық) пен жомарттық – бар сұраудың дауасы. Ел сүйерге жол ашық,болып тұрсаң қолы ашық. Ең құтты қол береген қол. Алып-беріп жүрмесе, қол құтсыз. Жомарттық бар айыптың кірін жуады. Жомарттық-сараңдықтың өлшемі. Жомарттықты қара да (халқы), хан да сыйлайды. Мақтасаң жомарттықты мақта, күншілге қорамсақта бір оқ сақта. Барлық тіл де жомарттықты мақтайды. Жомарт ел малын сатып (сарп етіп) атақ алады (қадір-құрметке ие болады). Жарамды киім таба алсаң-жалаңашқа жап. Әр тілде бәрі мақтап асырады, айыбын жомарт жанның жасырады.

Ахмет Иүгінеки кітабының поэтикасына зер салсақ, кітаптан әсіресе эпитет пен теңеуден өзге құбылтудың барлық түрін кездестіруге болады. Кейде дастанда автор кейіптеу мен метонимияны қатар қолданады:

Күлім қағар бұл дүние, ым жасар,
Өз қолымен балын беріп, у қосар.
Ең әуелі бал жегізіп дәндетіп,
Іле-шала сол тостақпен зәр тосар. [6, 41]

деген жолдардың алғашқы екі тармағы кейіптеу болса, кейінгі екі тармағында метонимияға айналдырып тұр. Мұндағы ой дүние – жалған , өмір деген мағынада алынып, дүниенің алдымен бал жегізіп, артынан зәр тосады дегені дүниенің ауысып тұратынын және мұндағы «бал» мен «зәр» тура мағынасында емес, алмастыру мағынасында алынып тұр. Яғни, дүниенің қызық та, қайғы да сыйлай алатынын айтады.

Ахмет Иүгінекидің бізге жеткен мұрасының тағылымы мол болуы көне дәуір кемеңгерлерінің жалпы әлеуметтік-эстетикалық танымдарының өресіні аңғартады. Оның кейбір сөздері бүгінгі күні мақал-мәтелге, афоризмге, шешендікке ұласып кеткенін төмендегі сөздердің мағынасынан көруге болады: «Өнерлінің қапасы жоқ, өнерсіздің өкініші көп», «Кедейдің кертіп жейтін малы-білім», «Атақпен білген өтер ірі жүріп, білместі «өлген» дей бер тірі жүріп», «Біліммен ғалым өсіп, көкке жетер, адамды наданшылық төмен етер», «Оқ жарасы жазылады, тіл жарасы жазылмайды», «Не келсе де тілден келер бір басқа, осы тілге табынбайды құр босқа», «Тіл мен жақтың көркі-шындық сөз»,

